# سورۃ یاسین کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-32 | • ایمان بالرسالت |
| آیات 33-50 | • توحیدِ باری تعالیٰ |
| آیات 51-83 | • ایمان بالآخرت |

# سورۃ یاسین کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 33-35 | • کھول آنکھ، زمیں دیکھ... |
| آیات 36 تا 40 | • اللہ نے ہر شے جوڑوں کی صورت میں پیدا فرمائی |
| آیات 41-44 | • اللہ نے سواریوں کے بھی جوڑے بنائے ہیں |
| آیات 45-50 | • انسانوں کی محرومی اور ناشکری |
| آیات 51-54 | • روزِ قیامت جی اُٹھنے کا منظر |

# سورۃ یاسین کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 55-58 | • اہلِ جنت پر عنایات |
| آیات 59-62 | • شیطان کی عبادت مت کرو |
| آیات 63-65 | • مجرموں کا برا انجام |
| آیات 66-67 | • اللہ دنیا میں پردہ پوشی فرماتا ہے |
| آیت 68 | • انسان کی بے بسی |

# سورۃ یاسین کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 69-70 | • قرآن شاعری نہیں ہے |
| آیات 71-73 | • چوپائے: اللہ کی کتنی بڑی نعمت ہیں |
| آیات 74-75 | • اللہ کے سوا کوئی کام نہیں آ سکتا |
| آیات 76-80 | • کیا اللہ بوسیدہ ہڈیوں کو زندہ کر سکتا ہے؟ |
| آیات 81-83 | • وسیع و عریض کائنات کا خالق ہر انسان کو دوبارہ زندہ کرے گا |

# انسانی اعضاء کی گواہی (آیت 65)

اَلۡیَوۡمَ نَخۡتِمُ عَلٰۤی اَفۡوَاهِهِمۡ وَ
تُکَلِّمُنَاۤ اَیۡدِیۡهِمۡ وَ تَشۡهَدُ
اَرۡجُلُهُمۡ بِمَا کَانُوۡا یَکۡسِبُوۡنَ ﴿۶۵﴾

آج کے دن ہم ان کے مونہوں پر مہر لگا دیں
گے اور ان کے ہاتھ ہم سے بیان کریں گے
اور ان کے پاؤں گواہی دیں گے جو کچھ یہ
کرتے رہے تھے۔

# سورۃ صافات کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-10 | • توحیدِ باری تعالیٰ |
| آیات 11-74 | • ایمان بالآخرت |
| آیات 75-148 | • انبیاءؑ پر عنایاتِ ربانی |
| آیات 149-166 | • مشرکینِ مکہ کے شرک کی نفی |
| آیات 167-182 | • مشرکینِ مکہ کی محرومی |

# سورۃ صافات کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-5 | • تعلیماتِ وحی کا حاصل: عقیدۂ توحید |
| آیات 6-10 | • وحی کی حفاظت |
| آیات 11-19 | • کیا خالقِ ارض وسماء، انسان کو دوبارہ زندہ نہیں کر سکتا؟ |
| آیات 20-26 | • میدانِ حشر کا ایک منظر |
| آیات 27-34 | • دنیادار لیڈروں کا اپنے پیروکاروں کو کورا جواب |

# سورۃ صافات کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 39-35 | • گستاخانِ رسول ﷺ پر اللہ کا غضب |
| آیات 49-40 | • اہلِ جنت پر اللہ کی عنایات |
| آیات 57-50 | • اہلِ جنت کا باہمی مکالمہ |
| آیات 61-58 | • مقابلہ کا اصل میدان: حصولِ جنت کے لیے کوشش |
| آیات 68-62 | • جہنمیوں کا برا حال |

# سورۃ صافات کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 69-74 | • جہنم میں جانے کا سبب: گمراہ باپ دادا کی پیروی |
| آیات 75-82 | • حضرت نوحؑ کی عظمت |
| آیات 83-98 | • حق گوئی و بت شکنی: شیوۂ ابراہیمی |
| آیات 99-111 | • تاریخ انسانی کی عظیم ترین قربانی |
| آیات 112-113 | • اہمیت نسب کی نہیں کردار کی ہے |

# سورۃ صافات کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 122-114 | حضرت موسیٰؑ اور حضرت ہارونؑ پر عنایاتِ ربانی |
| آیات 132-123 | حضرت الیاسؑ کا ذکرِ مبارک |
| آیات 138-133 | حضرت لوطؑ پر اللہ کا احسان |
| آیات 148-139 | حضرت یونسؑ کے لیے بخشش اور کرم |
| آیات 157-146 | مشرکین مکہ کا جھوٹا عقیدہ |

# سورۃ صافات کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 158-163 | جنات کا اللہ کے ساتھ کوئی رشتہ نہیں |
| آیات 164-166 | فرشتوں کا اصل مقام |
| آیات 167-170 | مشرکینِ مکہ کے لیے وعید |
| آیات 171-173 | رسول غالب رہیں گے |
| آیات 174-179 | نبی اکرم ﷺ کی دلجوئی |
| آیات 180-182 | اللہ کے لیے تسبیح اور انبیاء کے لیے درود و سلام |

# ذبحِ عظیم (آیات 102-108)

فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ السَّعْیَ قَالَ یٰبُنَیَّ اِنِّیْۤ اَرٰی فِی
الْمَنَامِ اَنِّیْۤ اَذْبَحُكَ فَانْظُرْ مَاذَا تَرٰی ؕ قَالَ
یٰۤاَبَتِ افْعَلْ مَا تُؤْمَرُ ۫ سَتَجِدُنِیْۤ اِنْ شَآءَ
اللّٰهُ مِنَ الصّٰبِرِیْنَ ﴿۱۰۲﴾ فَلَمَّاۤ اَسْلَمَا وَ تَلَّهٗ
لِلْجَبِیْنِ ﴿۱۰۳﴾ ۚ وَ نَادَیْنٰهُ اَنْ یّٰۤاِبْرٰهِیْمُ ﴿۱۰۴﴾ ۙ

جب وہ ان کے ساتھ دوڑنے (کی عمر) کو پہنچے تو ابراہیمؑ نے کہا کہ بیٹا میں خواب میں دیکھتا ہوں کہ تم کو ذبح کر رہا ہوں تو تم بتاؤ کہ تمہاری کیا رائے ہے؟ انہوں نے کہا کہ ابا جان! جو آپ کو حکم ہوا ہے وہی کیجیئے اللہ نے چاہا تو آپ مجھے صبر کرنے والوں میں سے پائیں گے۔ جب پھر جب دونوں نے حکم مان لیا اور باپ نے بیٹے کو پیشانی کے بل لٹا دیا۔ تو ہم نے ان کو پکارا کہ اے ابراہیمؑ۔

# ذبحِ عظیم (آیات 102-108)

قَدْ صَدَّقْتَ الرُّءْيَا ۚ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي
الْمُحْسِنِينَ ﴿١٠٥﴾ إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ الْبَلَاءُ
الْمُبِينُ ﴿١٠٦﴾ وَفَدَيْنَاهُ بِذِبْحٍ عَظِيمٍ ﴿١٠٧﴾
وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي الْآخِرِينَ ﴿١٠٨﴾

تم نے اپنا خواب سچا کر دکھایا۔ ہم نیکو کاروں کو ایسا ہی بدلہ دیا کرتے ہیں۔ بلاشبہ یہ صریح آزمائش تھی۔ اور ہم نے ایک بڑا ذبیحہ اس کے فدیہ میں دے دیا اور ہم نے ان کا ذکرِ خیر پیچھے آنے والوں میں باقی رکھا۔

# سورۃ صٓ کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-16 | • نفس پرستوں کے لیے وعید |
| آیات 17-48 | • واقعاتِ انبیاءؑ: اصلاحِ نفس کی عملی مثالیں |
| آیات 49-70 | • آخرت میں ثواب اور عذاب |
| آیات 71-88 | • قصہ آدم و ابلیس |

# سورة صٓ کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-10 | • مشرکینِ مکہ کا گستاخانہ طرزِ عمل |
| آیات 11-16 | • گستاخانِ رسول کے وعیدِ شدید |
| آیات 17-20 | • اللہ کا فضل حضرت داوٗدؑ پر |
| آیات 21-25 | • ایک سبق آموز واقعہ |
| آیت 26 | • عدل کی اہمیت |

# سورة صٓ کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 27-28 | • نیکی کرنے والے اور برائی کرے والے برابر نہیں |
| آیت 29 | • قرآنِ حکیم پر غور و فکر کے دو درجے: تذکر و تدبر |
| آیات 30-32 | • حضرت سلیمانؑ کی مدح و تحسین |
| آیات 33-40 | • حضرت سلیمانؑ کے لیے اللہ کی عطاءِ بے بہا |
| آیات 41-44 | • حضرت ایوبؑ کی آزمائش کا خاتمہ |

# سورۃ صٓ کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 47-48 | انبیاء کرامؑ کا ذکرِ مبارک |
| آیات 49-54 | متقیوں کا عمدہ ٹھکانہ: جنت |
| آیات 55-58 | سرکشوں کا ٹھکانہ: جہنم |
| آیات 59-64 | اولاد کی بری تربیت کا برا انجام |
| آیات 65-70 | بندگی کی بلند ترین شان: عاجزی و درماندگی کا اعتراف |

# سورۃ صٓ کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 71-74 | • عظمتِ انسان |
| آیات 75-78 | • اللہ نے انسان کو دونوں ہاتھوں سے بنایا |
| آیات 79-85 | • ابلیس کے ناپاک عزائم |
| آیات 86-88 | • قرآن اور صاحبِ قرآن ﷺ کی عظمت |

# خلافت اور نفاذِ عدل (آیت 26)

يٰدَاوٗدُ اِنَّا جَعَلْنٰكَ خَلِيْفَةً فِي الْاَرْضِ فَاحْكُمْ بَيْنَ النَّاسِ بِالْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعِ الْهَوٰى فَيُضِلَّكَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ؕ اِنَّ الَّذِيْنَ يَضِلُّوْنَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيْدٌۢ بِمَا نَسُوْا يَوْمَ الْحِسَابِ ۟۠ ﴿٢٦﴾

اے داؤد ہم نے تمہیں زمین میں خلیفہ بنایا ہے تو تم لوگوں کے درمیان حق کے ساتھ فیصلے کیا کرو اور خواہش کی پیروی نہ کرنا کہ وہ تمہیں اللہ کے رستے سے بھٹکا دے گی۔ جو لوگ اللہ کے رستے سے بھٹکتے ہیں ان کے لئے سخت عذاب ہے اس لیے کہ انہوں نے حساب کے دن کو بھلا دیا ہے۔

# قرآنِ کریم پر غور و فکر کی دعوت (آیت 29)

كِتٰبٌ اَنْزَلْنٰهُ اِلَيْكَ مُبٰرَكٌ لِّيَدَّبَّرُوْٓا
اٰيٰتِهٖ وَلِيَتَذَكَّرَ اُولُوا الْاَلْبَابِ ﴿٢٩﴾

(یہ) کتاب جو ہم نے آپ ﷺ پر نازل کی ہے بابرکت ہے تاکہ لوگ اس کی آیتوں میں غور و فکر کریں اور تاکہ اہل عقل اس سے نصیحت حاصل کریں۔

# سورۃ الزمر کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-8 | • توحیدِ باری تعالیٰ |
| آیات 9-37 | • اچھا اور برا کردار |
| آیات 38-52 | • مشرکین کے باطل نظریات کا ردّ |
| آیات 53-63 | • اللہ کی طرف پلٹنے کا بیان |
| آیات 38-52 | • باطل کے ساتھ سمجھوتہ کی زوردار نفی |
| آیات 38-52 | • احوالِ قیامت |

# سورۃ الزمر کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-4 | • اللہ کی بندگی کرو خالص اطاعت کے ساتھ |
| آیات 5-6 | • اللہ کی قدرتِ تخلیق کے مظاہر |
| آیات 7-8 | • انسانوں کی ناشکری |
| آیت 9 | • علم کی فضیلت |
| آیت 10 | • تقویٰ کے ثمرات |

# سورۃ الزمر کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 11-16 | • اللہ کی بندگی کرے کا تاکیدی حکم |
| آیات 17-20 | • اچھا اور برا کردار |
| آیت 21 | • انسانوں کی زندگی کھیتی کی مانند ہے |
| آیت 22 | • نورِ ہدایت کیا ہے؟ |
| آیت 23 | • عظمتِ قرآن |

# سورۃ الزمر کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 24-26 | • گمراہوں کا بدترین انجام |
| آیات 27-28 | • اللہ کا بہت بڑا انعام: عربی قرآن |
| آیت 29 | • توحید کا تصور ایک بہت بڑی نعمت |
| آیات 30-31 | • مخالفین کے ساتھ کشمکش عارضی ہے |

# اطاعت اللہ ہی کا حق ہے (آیات 2-3)

اِنَّآ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ فَاعْبُدِ اللّٰهَ
مُخْلِصًا لَّهُ الدِّيْنَ ۝٢ اَلَا لِلّٰهِ الدِّيْنُ الْخَالِصُ ۭ
وَالَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِهٖٓ اَوْلِيَاۗءَ ۘ مَا
نَعْبُدُهُمْ اِلَّا لِيُقَرِّبُوْنَآ اِلَى اللّٰهِ زُلْفٰى ۭ اِنَّ اللّٰهَ
يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ فِيْ مَا هُمْ فِيْهِ يَخْتَلِفُوْنَ ڛ اِنَّ
اللّٰهَ لَا يَهْدِيْ مَنْ هُوَ كٰذِبٌ كَفَّارٌ ۝٣

ہم نے یہ کتاب آپ کی طرف حق کے ساتھ نازل کی ہے تو آپ اللہ ہی کی عبادت کریں، اسی کے لیے دین کو خالص کرتے ہوئے۔ خالص عبادت اللہ ہی کے لئے ہے اور جن لوگوں نے اس کے سوا اور دوست بنائے ہیں (وہ کہتے ہیں کہ) ہم ان کی اس لئے عبادت کرتے ہیں کہ یہ ہمیں اللہ کا مقرب بنا دیں۔ تو جن باتوں میں یہ اختلاف کرتے ہیں اللہ ان میں ان کا فیصلہ کر دے گا۔ بے شک اللہ اس شخص کو ہدایت نہیں دیتا جو جھوٹا ناشکرا ہے۔

# شکر اور ناشکری (آیت 7)

اِنۡ تَكۡفُرُوۡا فَاِنَّ اللّٰهَ غَنِىٌّ عَنۡكُمۡ ۖ وَلَا
يَرۡضٰى لِعِبَادِهِ الۡـكُفۡرَ ۚ وَاِنۡ تَشۡكُرُوۡا يَرۡضَهُ
لَـكُمۡ ؕ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِّزۡرَ اُخۡرٰىؕ ثُمَّ
اِلٰى رَبِّكُمۡ مَّرۡجِعُكُمۡ فَيُنَبِّئُكُمۡ بِمَا كُنۡتُمۡ
تَعۡمَلُوۡنَؕ اِنَّهٗ عَلِيۡمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوۡرِ ۝٧

اگر تم ناشکری کروگے تو (یاد رکھو) اللہ تم (سب) سے بے نیاز ہے۔ اور وہ اپنے بندوں کی ناشکری پسند نہیں کرتا اور اگر شکر کروگے تو وہ اسے تمہارے لئے پسند کرے گا۔ اور کوئی اٹھانے والا دوسرے کا بوجھ نہیں اٹھائے گا۔ پھر تمہیں اپنے پروردگار کی طرف لوٹنا ہے۔ پھر جو کچھ تم کرتے رہے وہ تم کو بتادے گا۔ یقیناً وہ دلوں کی پوشیدہ باتوں تک سے واقف ہے۔

# عظمتِ قرآنِ کریم (آیت 23)

اَللّٰهُ نَزَّلَ اَحۡسَنَ الۡحَدِيۡثِ كِتٰبًا مُّتَشَابِهًا
مَّثَانِىَ ۖ تَقۡشَعِرُّ مِنۡهُ جُلُوۡدُ الَّذِيۡنَ
يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُمۡ ۚ ثُمَّ تَلِيۡنُ جُلُوۡدُهُمۡ وَ
قُلُوۡبُهُمۡ اِلٰى ذِكۡرِ اللّٰهِ ؕ ذٰلِكَ هُدَى اللّٰهِ
يَهۡدِىۡ بِهٖ مَنۡ يَّشَآءُ ؕ وَمَنۡ يُّضۡلِلِ اللّٰهُ
فَمَا لَهٗ مِنۡ هَادٍ ﴿۲۳﴾

اللہ نے بہترین کلام نازل فرمایا ہے جو ایسی کتاب ہے کہ (جس کی آیتیں باہم) ملتی جلتی اور دہرائی جاتی (ہیں) جس سے ان کے رونگٹے کھڑے ہو جاتے ہیں جو اپنے پروردگار سے ڈرتے ہیں۔ پھر ان کے جسم اور دل نرم (ہو کر) اللہ کی یاد کی طرف (متوجہ) ہو جاتے ہیں۔ یہی اللہ کی ہدایت ہے وہ اس سے جس کو چاہتا ہے ہدایت دیتا ہے۔ اور جس کو اللہ گمراہ کرے اس کو کوئی ہدایت دینے والا نہیں۔

# حدیثِ مبارکہ


ارشادِ نبوی ﷺ:
"اِس (قرآن) کے عجائبات کبھی ختم نہ ہوں
گے اور اہلِ علم اس سے کبھی سیر نہ ہوں گے
اور کثرتِ تلاوت کے باعث یہ کبھی پرانا نہ
ہو گا"۔(ترمذی، دارمی)

